***ИСОМИДДИНОВА ТУРСУНОЙ***
*тадқиқотчи, ТДШУ*

# Соматик фразеологизмларни ўрганилиш масалаларига оид мулоҳазалар

***Аннотация.*** *Мазкур мақолада дунё тилшунослик назариясида соматик отлардан таркиб топган фразеологизмлар атрофлича ўрганилган. Хусусан, уларнинг турли хил тилларда келиши ва қўлланилиш усуллари кўрсатилган. Соматик фразеологизмларда ҳар бир миллатнинг ўзига хос менталитети, урф-одатлари, ирим-сиримлари, меҳнаткашлик ва дангасалик, маданияти, дини, инсоннинг характери, яхши ва ёмон, рост ва ёлғон, адолат ва зулм, миннатдорлик ва ношукурлик, меҳмондўстлик ва хасислик, манманлик ва камтарлик, таълим ва тарбия, ҳурматлаш ва кўзга илмаслик, донолик ва нодонлик, айёрлик ва ҳиссиёт каби бир қанча тушунчалар акс эттирилган. Улар асосан соматик компонентли сўзлардан ташкил топганлиги кўриб чиқилди. Замонавий ҳиндий тилида соматик фразеологизмлар ўзаро фарқлари ёки бир хилликни ифодалаши ва улар асосан инсоннинг ҳолати ёки кечинмалари билан ифодаланиши ҳақида сўз боради. Шу билан бирга, соматик фразеологизмлар стилистик жиҳатдан лўнда ва равон бўлишига хизмат қилувчи қўшимчалар ўрганилди. Ҳинд тилшунослигида соматик фразеологизмлар ҳали мукаммал ўрганилмаганлиги сабабли 10 дан ортиқ тана аъзолари мисол тариқасида таҳлилга тортилди. Бунда фақат киши тана аъзолари билан боғлиқ эмас балки инсон ҳаёти, турмуш тарзи ва хулқ-атворини назарда тутади. Соматик фразеологизмлар асрлар оша тилдан-тилга ўтиб халқ ичига синган ва инсонлар характерига мослашиб кетган. Ҳозирги ҳиндий тилида соматик фразеологизмларни тўғри қўллаш ва муқобил вариантларини таржима қилиш ишининг асосий қисмидир.*

*Мақолада ўндан ортиқ тилшунос олимларнинг фикр ва мулоҳазалари тортилди.*

***Таянч сўз ва иборалар:*** *Соматик, фразеологизм, маъно, семантик таҳлил, иборалар таснифи, фразеологик бирлик.*

***Аннотация.*** *В данной статье подробно рассмотрены фразеологизмы, составленные из соматических существительных в теории мирового языкознания. В частности, указываются способы их появления и применения на разных языках. В соматических фразеологизмах у каждого народа свой менталитет, традиции, обычаи, трудолюбие и лень, культура, религия, характер человека, добро и зло, правда и ложь, справедливость и тирания, благодарность и неблагодарность, гостеприимство и жадность, воздержание и смирение, образование и воспитание, уважение и презрение, которые отражают несколько концепций, таких как мудрость и невежество, хитрость и чувство. Считалось, что они состоят в основном из слов соматического компонента. В современном языке хинди говорят о том, что соматические фразеологизмы выражают различия или однотипность между собой и выражаются они в основном состоянием или переживаниями человека. При этом изучались суффиксы, служащие для того, чтобы соматические фразеологизмы были стилистически лаконичными и беглыми.*

*В связи с тем, что соматические фразеологизмы в индийской лингвистике еще не до конца изучены, в качестве примера к анализу было привлечено более 10 органов тела. При этом человек относится не только к органам тела, но и к жизни, образу жизни и поведению человека. Соматические фразеологизмы веками передавались из языка в язык, изменялись в народе и приспосабливались к характеру людей. Основной частью работы*

*являются правильное употребление соматических фразеологизмов в современном хинди и перевод их альтернативных вариантов.*

*В статье были собраны мнения и мнения более десятка ученых-лингвистов.*

***Опорные слова и выражения:*** *Соматика, фразеологизм, значение, семантический анализ, классификация словосочетаний, фразеологизм.*

***Abstract.*** *In this article, phraseologisms consisting of somatic nouns in the world linguistics theory are studied in detail. In particular, the methods of their arrival and application in different languages are indicated. In somatic phraseologisms, a number of concepts such as the specific mentality of each nation, customs, superstitions, diligence and laziness, culture, religion, character of man, good and evil, truth and falsehood, justice and injustice, gratitude and cruelty, hospitality and prejudice, selfishness and humility, education and upbringing, respect and inconspicuity, wisdom and ignorance, cunning and emotion are reflected. It was considered that they consist mainly of words with a somatic component. In the modern Indian language, somatic phraseologisms refer to the expression of mutual differences or uniformity, and they are expressed mainly by the state or affinity of a person. At the same time, somatic phraseologisms have been studied with additions that serve to be stylistically laconic and fluent.*

*Since somatic phraseologisms in Indian linguistics have not yet been studied perfectly, more than 10 body members were drawn to the analysis as an example. It has been refered not only to a person's body organs, but also to a person's life, lifestyle and behavior. Somatic phraseologisms have been broken down into people over the centuries, passing from language to language, and adapted to the character of people. The correct application of somatic phraseologisms and translation of alternative variants in the current Indian language is the main part of the work.*

*More than a dozen linguists were drawn to the article.*

***Keywords and expressions:*** *somatic, phraseologism, meaning, semantic analysis, classification of expressions, phraseological unit.*

***Тилшунослик назариясида соматик фразеологизмларнинг ўрганилишига доир назарий қарашлар.*** Ҳозирда дунё тилшунос олимлари соматик фразеологизмларнинг турли хил хусусиятларини илмий асослаб, илм аҳлига тилнинг янада серқирра томонларини кўрсатиб бермоқдалар. Бунинг учун бир нечта қардош ва қардош бўлмаган тиллардаги соматик фразеологизмларнинг ўрганилганлик даражасини таҳлил қилишни ўз олдимизга мақсад қилиб қўйдик. Қардош тиллардаги соматик фразеологизмларнинг таҳлили ҳақидаги илмий ишларга А. В. Егоров, Л. Чилкова, Т. А. Смирнова, Н. Якимова, Н. Раҳмоноваларнинг тадқиқот ишларини кўрсатиш мумкин . Ушбу илмий ишлар турли хил ёндашувларда ўрганилган бўлиб, улар тузилиши ва маъно, типологик, лингвомаданий йўналишларни ўз ичига олади.

Иккинчи гуруҳга қардош бўлмаган тиллардаги соматик фразеологизмлар ҳақидаги мавжуд илмий ишлар кўриб чиқилди, бу тадқиқот ишлари тузилиш-маъно, типологик, лингвомаданий йўналишларни ўз ичига олади. Ушбу ёндашувлар Л.Н. Бердиева, С.М. Шин, Э.Н. Эмирусеинова, Ч. Гуантзе, С.Л. Савиловаларнинг тадқиқот ишларида ўз исботини топган. Жумладан, Л.Н. Бердиева рус, татар ва инглиз тилларидаги "тил" билан боғлиқ соматик

фразеологизмларни “дивергенсия” ва “конвергенсия”га ажратган. Тузилиш жиҳатдан феъл, сифат, равиш сўз туркумларига оидларини таснифлаштирган[1].

А. Маматов изланишларидан А.Исаевнинг фикрини иқтибос келтиради: “А. Исаевнинг фикрича ўзбек тилида “кўз”, “оғиз”, “қўл”, “юрак” компонентлари энг маҳсулдор ҳисобланади. Ўзбек тилидаги фразеологизмларнинг кўпчилик қисмини соматик фразеологизмлар ташкил этади.”[2]

Б. Йўлдошев ҳам ушбу олимнинг назариясини ўрганиб чиқиб ўз мулоҳазаларини келтиради. А. Исаевнинг “Ўзбек тилида соматик фразеологизмлар” номли номзодлик диссертацияси (Тошкент, 1976) кишининг тана аъзолари номи (соматизм) билан боғлиқ ибораларни диахрон ва синхрон аспектларда ўрганишга бағишланганлиги билан диққатга сазовордир. Ишда соматик фразеологизмларнинг энг қадимий, умумтуркий қатламини аниқлашга ҳаракат қилинган. Олимнинг таъкидлашича, “Қадимий туркий луғат” (Л.1969) ва “Девону луғатит турк” асарида 2330 дан ортиқ умумтуркий иборалар мавжуд, шундан 249 тасида лекцик соматизм иштирок этган. Бу соматик ибoралардан 54 таси эса ҳозирги туркий тилларда, жумладан ўзбек тили фразеологик системасида сақланиб қолган. 132 қадимий, умумтуркий соматик ибора ҳозирги туркий тилларда структурал ва семантик жиҳатдан у ёки бу даражада ўзгаришларга учраган, 63 соматик ибора ҳозирги туркий тилларда умуман қўлланилмайди.[3]

А. Исаевнинг ҳисоб-китобларига қараганда, ҳозирги ўзбек тилидаги 98 та лекцик соматизмдан фақат 87 таси ибора ҳосил қилиш имкониятига эга. “Болдир”, “бўкса”, “думғаза”, “жун”, “ошиқ”, “сон”, “умуртқа”, “қизил ўнгач”, “қўймич”, “қаншар” сингари соматик сўзлар иборалар таркибида учрамайди.[4]

Юқорида фикрларни кўриб чиққан Б. Йўлдошев ушбу назарияга ўзининг изланишлари маҳсулидан келиб чиққан хулосасини киритади: “Бизнингча, ибора ҳосил қилувчи лексик соматизмлар рўйхати янада тўлдирилишини талаб қилади. Масалан, А. Исаев тадқиқотида мавжуд рўйхатдан “илик” соматизми тушиб қолган. Бу сўз “суяк ичидаги ёғсимон модда” маъносини билдиради, “илиги тўқ”, “илиги қуримоқ”, “илиги пуччаймоқ”, “илигини ўйнатмоқ” каби иборалар худди ана шу лекцик соматизмлардан ҳосил бўлган. Шунингдек, А. Исаевнинг ишида “қора кўзлар”, “жоду кўзлар” цингари бирикмалар ҳам иборалар таркибига киритилганки, буни маъқуллаш қийин.” дея ўзининг танқидий фикрини билдиради. Иккала олимнинг қарашларини таҳлил қилган ҳолда айтиш мумкинки, Б. Йўлдошевнинг фикрига қўшилиш мумкин, агар “илик” сўзи соматизмга кирган бўлса. Ш. Раҳматуллаевнинг “Ўзбек тилининг этимологик луғати” да “Илик – “суяк ичидаги ёғсимон модда” Иликка пиши-

---

[1] Хожиев А. Лингвистик терминларнинг изохли лугати. –Т.: Уқитувчи, 2002. – Б. 3-6.

[2] Абдуғафур Маматов, Барно Болтаева Фразеологик бирликларнинг лингвомаданий ва семантик-прагматик тадқиқи. – Т., 2018. – Б. 112.

[3] Йўлдошев Б. Ҳозирги ўзбек адабий тилида фразеологик бирликларнинг функционал услубий хусусият-лари., . – Т., 1993. – Б. 15.

[4] Ўша асар. – Б. 16.

рилган паловнинг мазаси тамоман бошқача бўлади. Бу от асли қадимги туркий тилда “қимирла” – “жил” –маъносини англатган йил – феълидан - (и)к қўшимчаси билан ясалган бўлса керак (Девон, 1, 102); кейинчалик сўз бошланишидаги Й ундоши талаффуз қилинмай қўйиган (Девон, 1, 102): йил+ик=илик”[1] деган хулосага тўхталган. Лекин А. Мадвалиев таҳрири остида чоп этилган “Ўзбек тилининг изоҳли луғати”да эса “Болдир суяги, оёқнинг тиззадан тўпиққача бўлган қисми. Яна бу оёқ ё илигидан, ё тиззасидан қирқилган бўлса ҳам майли эди. С. Зуннунова, Кўк чироқлар.”[2] Бу олимнинг назарияси бўйича эса илик оёқнинг ичидаги мойсимон модда дейилган. Оёқ эса соматик отдир.

М.И. Исаев осетин тилидаги фразеологизмларни ўрганиб, шуни таъкидлайдики, тўғри (эркин) ва кўчма маънода келадиган фразеологизмлар кўп қисми бир нечта таянч сўзлар билан ишлатилади: “юрак”, “бош”, “қўл”, “кўз”, “жон”, “қон” ва бошқалар.[3] Бундай хулоса шундай тил ҳодисасини исботики, деярли барча тилларда соматик сўзларнинг бир гуруҳи фразеологизмлар тузишда фаол қатнашади. Масалан, инглиз тилида – ҳеад 1) бош; 2) бошлиқ; “Head of the school[4] – мактаб директори”, 3) қобилият; 4) ақл; “He has a good head for mathemetics – унинг математикага яхши қобилияти бор”. Немис тилида “Seinem Herzen Zuft Machen”[5] [Зайнем ҳертсен зуфт махн] – юрагидаги алам дардларини тўкиб солмоқ.

А.Ғаниев ҳам М.И. Исаевнинг фикрига қўшилган ҳолда таъкидлайдики, соматик сўзларнинг фразеологизмларда ишлатилиши барча шарқий-эрон тилларда, хусусан, пуштуда кенг қўлланилади ва бу ҳодиса шуни билдирадики, қадимги замонда аждодларимизнинг фикрлашлари, ўйлашлари ва фикрларининг умумийлигини билдиради.[6]

1998 йилда Ш.Усмонова “Ўзбек ва турк тилларида соматик фразеологизмлар” мавзусида номзодлик ишини ҳимоя қилди. Бу иш икки бобдан иборат бўлиб, иш охирига ўзбекча-туркча муқобил соматик фразеологизмлар луғати илова қилинган.[7]

Ишнинг дастлабки бобида ўзбек ва турк тилларида бирикмага тенг соматик фразеологизмлар (бош оғриғи, кўз билан қош орасида, кўзини олиб қочмоқ, бош ирғитмоқ, қўл остида кабилар) функционал-семантик жиҳатдан таҳлил қилинган. Унинг иккинчи бобида эса ўзбек ва турк тилларида гапга тенг соматик фразеологизмлар (бошимиз осмонга етди, бош омон бўлса дўппи топилади кабилар) семантик ва грамматик жиҳатдан ёритилган[8]. Кўриниб турибдики, келтирилган соматик фразеологизмларнинг кўпчилиги феълли фразеологизмлардир.

[1] Раҳматуллаев Ш. Ўзбек тилининг этимологик луғати. – Т., 1966. – Б. 112.
[2] Мадлиев А. Ўзбек тилининг изоҳли луғати. – Т., 1988.– Б. 15.
[3] Исаев М. И. Очерки по фразеологии осетинского языка Орджоникидзе. – М.,1964. – С. 75.
[4] English-russian dictionary. М. Русский язык 1981. 343 p.
[5] Умархужаев М.И., Назаров К.Н. Немисча-русча-ўзбекча фразеологик луғат. – Т., 1994. – Б. 62.
[6] Ганиев А.Г. Очерки по глагольной фразеологии литературного пушту. – Т.: фан. 1985. – С. 37.
[7] Усмонова Ш.Р. Ўзбек ва турк тилларида соматик фразеологизмлар. НДА. – Т., 1998. – Б. 20.
[8] Ўша асар. – Б. 8-12.

Абдуғафур Маматов ўзбек фразеологияси учун энг долзарб муаммолардан фразеологик шаклланиш масалаларини тадқиқ этиш билан шуғулланди шу мавзуга оид “Қўл” соматизми асосида шаклланган фраземалар ва уларнинг луғатларда ифодаланиши” (1997) мавзусида докторлик ишини ҳимоя қилди. Бу эса ўзбек фразеологиясининг илмий доирасини янада кенгайтиришга хизмат қилади.[1]

Британия ва АҚШ компаниялари рекламаларида қўлланишидаги маданий жиҳатдан ўзига хосликларни таҳлил қилган Э.Н.Танаси ўзининг мақоласида “қўл” ва “оёқ” иштирок этган ибораларнинг реклама матнлари “қўл” ва “оёқ” соматизмлари қатнашган ибораларда янги ўзига хосликларни кашф қилади [Танаси, 2014].[2]

Л.Манерконинг ўз мақоласида “идрок” ва “тана” орасидаги алоқанинг инглиз ибораларида ўз аксини топиш масаласи кўриб чиқилган. Экстралингвистик таъсир натижасида пайдо бўладиган ибораларда соматизмлар иштирокининг ўзига хосликлари ва бунинг сабаблари ишнинг асосий қисмини ташкил этади [Манерко, 2014].[3]

Хитой олими Чжен Гуансзе ўз диссертациясида рус тилида соматик ибораларни хитой маданияти вакили кўзи билан таҳлил қилиш масаласига бағишлаган “қўл” ва “оёқ” лексемалари иштирок этган ибораларга алоҳида тўхталади [Чжэн Гуанцзе, 2013].[4]

Турк тилларининг соматик фразеологиясини ўрганган олимлар ибора ясашда “бош” сўзини энг фаол сома, деб кўрсатишади. Масалан, Т.Акташ ўзининг диссертация ишида иборалар ва уларнинг майдонлари ҳақида маълумот берар экан С.Некий Исенбетнинг “Татар Теленен Фрезеологик Сузлеге” номли асарида “бош” ва бош”га тегишли 18 та орган номлари билан ифодаланган 2468 та ибораларни аниқлаган. Бу иборалар лотин алифбоси асосида жадвалга солинган.[5]

Биринчи устунда татар тилидаги иборалар лотин ҳарфлари билан транскрипция қилинган.

Иккинчи устунда бу иборалар туркчасида изоҳли ҳолда келтирилган. Учинчи бўлимда эса татар тилидан турк тилига таржима қилинган иборалар жой олган. [Акташ, 2013].[6]

Туркий тилларда ибора таркибидаги соматик сўзларнинг ўхшашлиги, бу халқларнинг қадимдан бир-бирига яқинлиги, амалий мулоқотнинг

---

[1] Маматов А.Э. Ўзбек тили фразеологизмларининг шаклланиши масалалари. ДДА. – Т. 2000. – Б. 50.

[2] Шабанова С. Соматизмлар иштирок этган ибораларнинг замонавий тилшуносликда ўрганиш масалалари. XXI аср: фан ва таълим масалалари. Илмий электрон журнали. №4, 2018. – Б. 41.

[3] Ўша мақола., ўша бет.

[4] Ўша мақола., ўша бет.

[5] Ўша мақола., ўша бет.

[6] Шабанова Садаф Джумалиевна ТошДШИ магистранти. Соматизмлар иштирок этган ибораларнинг замонавий тилшуносликда ўрганиш масалалари. XXI аср: фан ва таълим масалалари. Илмий электрон журнали. №4, 2018. – Б. 42.

интенсивлигидан дарак беради. Ҳамма туркий тилларида ибора таркибидаги *“кўз”, “бош”, “юрак”* каби соматик сўзларнинг фаоллиги кузатилади.

Абдуғафур Маматов ва Барно Болтаеваларнинг илмий изланишларига қараганда туркий тиллардаги айрим ибораларнинг бир компоненти алмаш қўлланиши, ўзгариши мумкин. Масалан, ўзбек тилидаги *“кўзга ташланмоқ”* фразеологизми татар тилида *“кузга ташлан”,* қозоқ тилида *“козге тус”,* қирғиз тилида *“козго корун”* каби ифодаланади. Бунда феъл компонентнинг алмаш қўлланилганлиги кузатилади.

Барча туркий тилларнинг форс тили билан амалий мулоқоти асосида айрим форс сўзларининг фразеологизмлар таркибида фаол қўлланишини таъкидлаш керак. Барча туркий тилларида *“йурек”* ҳозирги *“юрак”,* форсча *“дил”* соматизми билан параллел қўлланилади. Масалан, *“дили сиёҳ”* ёки *“юраги сиёҳ”.*

Туркий тилларини тарихий, тарихий-қиёсий илмий таҳлил этишда шу тилларнинг қадимги ёзма ёдгорликларидан то ҳозирги давргача тараққиёт жараёнини, турғун бирикмаларнинг тузилиш табиатини ва уларнинг шу вақтгача семантик ва структурал ўзгариш ҳолатини ҳисобга олиш зарур.[1]

Юқоридаги олимлар соматик фразеологизмларни ўрганишга бўлган ўз ҳиссаларини сезиларли даражада ўз изланишларида акс эттирганлар.

Сўз исботи билан қуйида соматик компонентли фразеологик бирликлар келтирилди.

**Соматик фразеологизмлар.** Бунда фразеологизмнинг том маъноли компоненти инсон тана аъзоларидан бирининг номини ифодалайди. А.Исаевнинг фикрича ўзбек тилида *“кўз”, “оғиз”, “қўл”, “юрак”* компонентлари энг маҳсулдор ҳисобланади. Тадқиқот ишимизда ҳам биз ҳиндий тилида йиғган мисоллар ичида энг маҳсулдорлари, булар**: आँख (аанкх) – кўз, कान (каан) – қулоқ, कलेजा (калежа) – жигар, юрак, गरदन (гардан) – томоқ, छाती (чҳати) – кўкрак, दाँत (даант) – тиш, नाक (наак) – бурун**; Тадқиқот жараёнида биз ана шу компонентли сўзларни қанчалик ҳиндий тилида маҳсулдорлиги аниқлашимиз учун В.М. Бескровныйнинг “Хинди-русский словарь” номли 2 томли луғатининг фақатгина биринчи томида келтирилган деярли барча соматик сўзларни таҳлилга тортдик. Ва уларни ҳиндий тилида қанчалик қўлланилишига масаласини ўргандик.

Ўзбек тилидаги фразеологизмларнинг кўпчилик қисмини соматик фразеологизмлар ташкил этади. Мисоллар келтирамиз: *“афти совуқ”, “бағри тош”, “бағри қон”, “юраги қон”, “боши ғовламоқ”, “боши ишлайди”, “бошида ёнғоқ чақмоқ”, “бош тортмоқ”, “бош-қош бўлмоқ”, “бош эгмоқ”, “бош қашигани қўл тегмайди”, “боши оққан томонга”, “бир ёқадан бош чиқармоқ”, “кўзи тушмоқ”, “кўзини бўямоқ”, “кўз тегмоқ”, “кўзи очиқ”, “кўз тикмоқ”, “белига тепмоқ”, “белига солмоқ”, “юзига солмоқ”, “бети очилиб кетди”, “бети чидайди”, “бети чидамайди”, “бети шувут бўлди”, “беш бармоғини оғзига тиқмоқ”, “икки қўлини оғзига тиқмоқ”, “беш қўлини оғзига тиқмоқ”, “бир*

[1] Маматов А., Болтаева Б. Фразеологик бирликларнинг лингвомаданий ва семантик-прагматик тадқиқи. – Т. 2018. – Б. 17.

*бошини иккита қилмоқ", "бир жон бир тан бўлмоқ", "бир оёғи ерда, бир оёғи гўрда", "бир қулоғидан кириб, иккинчи қулоғидан чиқиб кетмоқ", "қўлдан бермоқ", "бошига урадими?", "бошига қилич келганда ҳам", "қўл урмоқ", "кўзи очилмоқ", "оғзи катта", "бўйнига олмоқ", "кўзи тинди", "юраги шув этиб кетди", "юрагини олдириб қўймоқ", "оғзи очилиб қолмоқ", "ичаги узилди", "қўли узун", "оғизга тушмоқ", "оғзига урмоқ", "оғзига сўқ солмоқ", "оғзидан бол томади", "тепа сочи тикка бўлди", "терисига сиғмайди", "терисига сомон тиқмоқ", "тилга кирмоқ", "тилга олмоқ", "тили бир қарич", "тилини тишламоқ", "тилини узун қилмоқ", "тилини қисиқ қилмоқ", "тилини қичитмоқ", "тил теккизмоқ", "тирноқ орасидан кир изламоқ", "тишини тишига босмоқ", "тиши ўтмайди", "тўрт оғиз", "эти суягига ёпишган", "эт-этидан ўтиб кетмоқ", "эшигига бош қўймоқ", "юзига оёқ тирамоқ", "юзига оёқ қўймоқ", "юзидан ўта олмаслик", "юзи ёруғ", "юз ўгирмоқ", "юраги ачиди", "юраги бетламади", "юраги ёрилди", "юрагини ёзмоқ", "юрагини сиқмоқ", "юрагини қон қилмоқ", "юраги орқасига уриб кетди", "юраги соф", "юраги қора", "ўтакаси ёрилди", "қаттиқ қўл", "қулоқ бермоқ", "қулоқ солмоқ", "қулоғига етмоқ", " қўйнига қўл солмоқ", "қўл бермоқ", "қўлга олмоқ", "қўлга тушмоқ", "қўлдан кетмоқ", "қўли баланд келди", "қўли калта бўлмоқ", "қўлини ювиб, қўлтиққа урмоқ", "қўли очиқ" ва бошқалар.*[1] Ушбу мисолларни Абдуғафур Маматов, Барно Болтаеваларнинг қилган тадқиқот ишларидан намуна сифатида келтирилди.

Иборанинг маъноси таркибидаги лексемаларга хос маъноларнинг оддий йиғиндиси бўлмаслиги, шулар устига қурилган янги бир маъно бўлиши сабабли, ибораларда ифода плани билан мазмун режаси орасидаги боғланиш шартлилик кашф этади. Бу ерда биттадан ортиқ сўз яхлитлигича маълум бир образ асосида, кўчириш йўли билан семантик тараққиётни бошдан кечиради. Маълум бир образ асосида юзага келган ана шундай устама кўчма маънога фразеологик маъно дейилади. Масалан, *тил тегизмоқ* ибораси *"шаънига номуносиб, ноҳақ гап айтмоқ"* маъносини англатади. Бу маъно тўғридан тўғри ибора таркибидаги лексемаларнинг маъносидан келиб чиқмайди. Масалан, *батареяга тил тегизсам, ҳеч токи йўқ* экан гапида эркин бирикма ишлатилган. Бундай ишлатишда тил ва тегизмоқ сўзлари маъно мустақиллигини сақлаб боғланади, маънода яхлитланиш юз бермайди. *Кечаги мажлисда менга ҳам тил тегизибди* гапи таркибида юқоридаги эркин бирикма эмас, балки ибора қатнашмоқда. Бу ерда тил ва тегизмоқ сўзларидан эмас, балки тил тегизмоқ иборасидан фойдаланилган. Энди тил ва тегизмоқ сўзларига хос маъноларнинг оддий йиғиндиси ҳақида эмас, балки устама кўчма маъно ҳақида гапириш лозим. Бундай маъно образга суяниб юзага келади: тегизиш ҳаракатидан келиб чиқсак, тил деганда физиологик органни тушуниш керак, аммо бу ўринда тил сўзининг бошқа маъноси (нутқ) қатнашади, тегизмоқ феълининг маъноси шу "нутқ" маъносини "гап, сўз" маъноси

[1] Маматов А., Болтаева Б. Фразеологик бирликларнинг лингвомаданий ва семантик-прагматик тадқиқи. – Т. 2018. – Б. 23.

даражасига конкретлаштиради (тегизиш ҳаракати узоқ давом этмайди). Айни вақтда бирор сўз, гапни беғараз айтиш эмас, "тегизиб" айтиш кўзда тутилади, шундан айтиладиган сўз-гапнинг "номақбул" бўлиши келиб чиқади. Юқоридагича образли тасаввурлар оқибати сифатида айрим сўзларнинг маъноси иккинчи планга ўтиб, бирикмадан яхлитлигича янги бир маъно англашилади. Ана шундай маъно фразеологик маъно бўлади[1].

1. Хулоса ўрнида таъкидлаш жоизки, мақолада ҳинд тилшунослигида фразеологик бирликларни ўрганишга бағишланган ишларга мурожаат этар эканмиз, бу борада кўплаб изланишларнинг борлигига гувоҳ бўламиз. Умуман ибораларни ўрганиш хусусида турли қарашлар мавжудлиги кузатилди. Баъзи ўзбек олимларининг фикрига кўра ўзбек тилида "кўз", "оғиз", "қўл", "юрак" компонентлари энг маҳсулдор ҳисобланади Фразеологик бирликларнинг аксариятини соматик фразеологизмлар ташкил этади ва шу ўринда кўпгина олимлар ушбу таснифни турлича ўрганиб кўпгина хулосаларга келишган. Таҳлиллар натижасида ҳиндий тилида "кўз" сўзи билан келадиган соматик фразеологизмлар кўплиги аниқланди.

[1] Рахматуллаев Ш. Ўзбек тилининг фразеологик изоҳли луғати – Т., Ўқитувчи, 1978. – Б. 3-4.